**КР ИИМдин “___” 2023-жылдын №_____ буйругуна Тиркеме**

# Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн административдик регламенти

# “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү”

(Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик органдарга, алардын түзүмдүк бөлүктөрүнө жана ведомстволук мекемелерине көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестринин (тизмесинин) 2-главасынын “Медициналык тейлөөлөр” 1-пункту)

## 1. Жалпы жобо

1. Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөр төмөндөгүдөй ишке ашырылат:

Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин Медицина башкармалыгынын Аскердик-дарыгердик комиссиясы (мындан ары – КР ИИМдин МБнын АДК) (Бишкек ш.) жана Ош, Жалал-Абад, Нарын, Талас жана Ысык-Көл, Баткен облустарынын ички иштер башкармалыктарынын облустук аскердик-дарыгердик комиссиялары (мындан ары – ИИБдин ОАДК) тарабынан.

2. “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн административдик регламенти (мындан ары-административдик регламент) ушул мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча административдик-башкаруу процесстерин оптималдаштыруу, ошондой эле аны көрсөтүү процессине тартылган кызмат адамдарынын жеке жоопкерчилигин жогорулатуу максатында иштелип чыккан. Бул кызмат көрсөтүүнүн административдик регламенти Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2014-жылдын 3-июнундагы № 303 “Мамлекеттик органдар, алардын түзүмдүк бөлүктөрү жана ведомстволук мекемелери тарабынан жеке жана юридикалык жактарга берилүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандарттарын бекитүү жөнүндө” токтому

менен бекитилген кызмат көрсөтүү стандартынын талаптарына ылайык келет.

3. 3. Кызмат көрсөтүү стандартында көрсөтүлгөн негизги параметрлер:

1) Кызмат көрсөтүүнүн жалпы убактысы: 3 күн (Бишкек шаарынын жашоочулары үчүн), 5 күн (облустардан келгендер үчүн), зарыл болгон учурда кошумча текшерүүлөрдү жүргүзүүдө мөөнөттөрү узартылат;

2) Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнү алуу үчүн зарыл болгон документтердин тизмеси:

а) кадрдык аппараттын медициналык күбөлөндүрүүгө багыттама;

б) Кыргыз Республикасынын укук коргоо органдарына кызматка кирүү шарттарына ылайык келген аскердик билет (эркектер үчүн);

в) паспорт;

г) талапкер терапевттин, психиатрдын жана наркологдун каттоосунда турбагандыгы жөнүндө маалымкат (катталган жери боюнча);

3) Кызмат көрсөтүүнүн наркы: акы төлөнүүчү. Кызмат көрсөтүүнүн наркы маалымат такталарында жайгаштырылган баалардын прейскурантында чагылдырылат.

4) Кызмат көрсөтүүнүн жыйынтыгы: КР ички иштер органдарындагы кызматка жарактуулугунун даражасы, ИИМдин окуу жайга тапшырууга жарактуулугу жөнүндө белгиленген формадагы маалымкат.

## 2. Кызмат көрсөтүүнүн жүрүшүндө аткарылуучу жол-жоболордун тизмеси

4. Кызмат көрсөтүүнүн өндүрүшү төмөндөгүдөй жол-жоболордун топтомун камтыйт:

1-таблица

| № | Жол-жоболордун аталышы | Эскертүү |
|---|---|---|
| 1. | **1-жол-жобо:** кадрдык аппараттан багыттамаларды жана мамлекеттик кызмат көрсөтүү үчүн зарыл болгон документтерди кабыл алуу жана каттоо | |
| 2. | **2-жол-жобо:** кызмат көрсөтүү үчүн акы төлөнгөндүгү жөнүндө дүмүрчөктү кабыл алуу | |
| 3. | **3-жол-жобо:** керектөөчүгө мамлекеттик кызмат көрсөтүү (медициналык жана комплекстүү | |

| | | |
|---|---|---|
| | психодиагностикалык текшерүү) | |
| 4. | **4-жол-жобо:** керектөөчүлөрдү медициналык текшерүүдөн өткөрүү үчүн зарыл шарттарды түзүү | |
| 5. | **5-жол-жобо:** мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн жыйынтыктарын ИИОго кызматка жарактуулугу (жараксыздыгы) жөнүндө АДКнын токтому түрүндө тариздөө (КР ИИМдин окуу жайларына тапшырууга карата) жана белгиленген формадагы маалым кат берүү | |

## 3. Жол-жоболордун өз ара байланышынын блок-схемасы

5. Кызмат көрсөтүүнүн өндүрүшү учурунда аткарылуучу жол-жоболордун логикалык тартиби төмөндөгү блок-схемада көрсөтүлгөн.




## 4. Жол-жоболордун баяндамасы жана алардын мүнөздөмөлөрү

| Жол-жобонун жана аракеттердин аталышы | Аткаруучу кызмат адамы | Узактыгы | Аракеттин жыйынтыгы | Аракетти жөнгө салуучу документтер |
|---|---|---|---|---|
| **1-жол-жобо: Анын мыйзамдуу өкүлүнөн багыттаманы жана мамлекеттик кызмат көрсөтүү үчүн зарыл болгон документтерди кабыл алуу жана каттоо** | | | | |
| 1.Кабыл алуу.<br>2.Документтерди алдын ала кароо.<br>3.Документтерд | Медициналык каттоочу | 15 мүнөт | 1) Керектөөчүнү андан ары медициналык текшерүүдөн өтүү үчүн | 1. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2020-жылдын 27- |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| и каттоо | | | адистерге жөнөтүү<br>2) Бул мамлекеттик кызмат көрсөтүүдөн баш тартууну керектөөчүгө көрсөтүү | октябрындагы № 517 “Кыргыз Республикасынын укук коргоо органдарында медициналык жана психодиагностикалык күбөлөндүрүү жөнүндө (тынчтык жана согуш мезгилинде) Жобону бекитүү тууралуу” токтому<br>2. КР ИИМдин 2023-жылдын 2-февралындагы № 68 “Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгы жөнүндө жана Кыргыз Республикасынын ички иштер органдарынын аскердик-дарыгердик комиссиялары жөнүндө жоболорду бекитүү тууралуу” буйругу |
| 3 иш-аракет | 1 адам | 15 мүнөт | | 2 ЧУА |
| Жол-жобонун жыйынтыгы: Күбөлөндүрүлүүчүнү журналга каттоо | | | | |
| Жол-жобонун тиби: Атайын жол-жобо | | | | |
| **№2 жол-жобо: Кызмат көрсөтүү үчүн төлөмдү кабыл алуу** | | | | |
| - керектөөчүдө виза коюлган багыттагы кызмат көрсөтүүнүн бар экендигин текшерүү;<br>- монополияга каршы ыйгарым укуктуу орган менен белгиленген тартипте | Медициналык каттоочу | 15 мүнөт | Монополияга каршы саясат чөйрөсүндөгү ыйгарым укуктуу мамлекеттик орган менен макулдашуу боюнча Кыргыз Республикасынын ИИМдин жетекчилиги тарабынан бекитилген баалардын | 1. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2020-жылдын 27-октябрындагы № 517 “Кыргыз Республикасынын укук коргоо органдарында медициналык жана психодиагностикалык |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| макулдашылган кызмат көрсөтүүнүн бекитилген наркына ылайык көрсөтүлгөн кызмат үчүн акы төлөө үчүн банк мекемесине же болбосо төлөм терминалына жиберүү | | | прейскурантына ылайык төлөө үчүн багыттама. Баткен облустук ИИБдин МКнын АДКсы облустун калкына акысыз кызмат көрсөтөт | күбөлөндүрүү жөнүндө (тынчтык жана согуш мезгилинде) Жобону бекитүү тууралуу” токтому 2. КР ИИМдин 2023-жылдын 2-февралындагы № 68 “Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгы жөнүндө жана Кыргыз Республикасынын ички иштер органдарынын аскердик-дарыгердик комиссиялары жөнүндө жоболорду бекитүү тууралуу” буйругу |
| 2 иш-аракет | 1 адам | 15 мүнөт | | 2 ЧУА |
| Жол-жобонун жыйынтыгы: Күбөлөндүрүлүүчүнү журналга каттоо | | | | |
| Жол-жобонун тиби: Атайын жол-жобо | | | | |
| **№ 3 жол-жобо: Мамлекеттик кызмат көрсөтүүдө керектөөчүнү медициналык жана комплекстүү психодиагностикалык текшерүү** | | | | |
| Кызмат көрсөтүүдө керектөөчүнү ар бир дарыгер -адистер тарабынан өзүнүн квалификациясы боюнча токтом чыгаруу менен сурамжылоо, кароо, текшерүү жана ден-соолугунун абалына баа берүү | Медициналык текшерүүгө төмөндөгү дарыгер - адистер катышат: терапевт; хирург; дерматолог; невропатолог; окулист; стоматолог; ЛОР; гинеколог; психиатр жана психолог | Максималдуу мөөнөт 3 сааттан көп эмес | Ар бир адис тарабынан керектөөчүнүн ИИОго кызматка, КР ИИМдин окуу жайларына тапшырууга жарамдуулугу (жарамсыздыгы) жөнүндө токтом чыгаруусу | 1. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2020-жылдын 27-октябрындагы № 517 “Кыргыз Республикасынын укук коргоо органдарында медициналык жана психодиагностикалык күбөлөндүрүү жөнүндө (тынчтык жана согуш мезгилинде) Жобону бекитүү тууралуу” токтому 2. КР ИИМдин |

Министр внутренних дел
Кыргызской Республики ________________________У.О. Ниязбеков «____» _______2023 г.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | | | | 2023-жылдын 2-февралындагы № 68 “Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгы жөнүндө жана Кыргыз Республикасынын ички иштер органдарынын аскердик-дарыгердик комиссиялары жөнүндө жоболорду бекитүү тууралуу” буйругу |
| 3 иш-аракет | 10 адам | | | 2 ЧУА |
| Жол-жобонун жыйынтыгы: Күбөлөндүрүлүүчүнү журналга каттоо | | | | |
| Жол-жобонун тиби: Атайын жол-жобо | | | | |
| **№ 4 жол-жобо: Керектөөчүлөрдү медициналык текшерүүдөн өткөрүү үчүн зарыл шарттарды түзүү** | | | | |
| - бөлмөлөрдү, жабдууларды, ошондой эле медициналык жана башка багыттагы башка мүлктү тиешелүү ченемдердин талаптарынын деңгээлинде күтүү камсыз кылынат;<br>- санитардык-гигиеналык ченемдерди сактоо камсыз кылынат, анын ичинде жайларды учурдагы жана башкы жыйноо, мекеменин бекитилген жана ага жанаша жайгашкан аймагына күн сайын | Мекеменин башчысы, дарыгер, медициналык айым, мекеменин тиешелүү бөлмөсүнүн санитаркасы | Ар дайым | Мекемеде бекитилген санитардык-гигиеналык, өрткө каршы жана башка ченемдерди жана эрежелерди сактоо | 1. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2020-жылдын 27-октябрындагы № 517 “Кыргыз Республикасынын укук коргоо органдарында медициналык жана психодиагностикалык күбөлөндүрүү жөнүндө (тынчтык жана согуш мезгилинде) Жобону бекитүү тууралуу” токтому<br>2. КР ИИМдин 2023-жылдын 2-февралындагы № 68 “Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык |

Министр внутренних дел
Кыргызской Республики ________________________У.О. Ниязбеков «____» _______2023 г.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| санитардык тазалоо уюштурулат;<br>- техникалык талаптарды сактоо камсыз кылынат коопсуздук (анын ичинде өрткө каршы);<br>- өрт өчүрүү каражаттарынын болушун, бөлмөлөрдүн, имараттардын, курулмалардын оңдоо иштерин өз убагында жүргүзүлүшүн камсыздайт;<br>- инженердик-техникалык коммуникацияларды, жабдууларды коопсуз пайдалануу камсыз кылынат жана аларды колдонуудагы стандарттарга, эрежелерге жана ченемдерге ылайык келтирүү боюнча чаралар көрүлөт, мекеменин имараттарын кароо жана оңдоо иштери өз убагында уюштурулат | | | | башкармалыгы жөнүндө жана Кыргыз Республикасынын ички иштер органдарынын аскердик-дарыгердик комиссиялары жөнүндө жоболорду бекитүү тууралуу” буйругу |
| 4 иш -аракет | 4 адам | Ар дайым | | 2 ЧУА |
| Жол-жобонун жыйынтыгы: Имараттардын, курулмалардын, мекеменин жабдууларынын техникалык жана санитардык абалын текшерүү журналы | | | | |
| Жол-жобонун тиби: Атайын жол-жобо | | | | |
| **5-жол-жобо: Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн жыйынтыктарын ИИОго кызматка жарактуулугу (жараксыздыгы) жөнүндө АДКнын токтому түрүндө тариздөө (КР ИИМдин окуу жайларына тапшырууга карата) жана белгиленген формадагы маалым кат берүү** | | | | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| - керектөөчүнүн маалыматтары АДКнын протоколдор китебине жазылат;<br>- медициналык маалым катка катар номер ыйгарылат;<br><br>- корутунду менен маалым кат таризделет;<br>- мекеменин башчысына кол коюуга жана мөөр басууга маалым кат киргизиле;<br>- керектөөчүгө маалым кат тапшырылат | Медициналык каттоочу | 15 мүнөт | ИИОго кызматка жарактуулугу (жараксыздыгы), Кыргыз Республикасынын ИИМдин окуу жайларына тапшыруу жөнүндө АДКнын токтому менен таризделген маалым кат | 1. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2020-жылдын 27-октябрындагы № 517 “Кыргыз Республикасынын укук коргоо органдарында медициналык жана психодиагностикалык күбөлөндүрүү жөнүндө (тынчтык жана согуш мезгилинде) Жобону бекитүү тууралуу” токтому<br>2. КР ИИМдин 2023-жылдын 2-февралындагы № 68 “Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгы жөнүндө жана Кыргыз Республикасынын ички иштер органдарынын аскердик-дарыгердик комиссиялары жөнүндө жоболорду бекитүү тууралуу” буйругу |
| 5 иш-аракет | 1 адам | 15 мүнөт | | 2 ЧУА |
| Жол-жобонун жыйынтыгы: ИИОго кызматка жарактуулугу (жараксыздыгы), Кыргыз Республикасынын ИИМдин окуу жайларына тапшыруу жөнүндө АДКнын токтому менен маалым кат.<br>2. АДКнын протоколдор журналы | | | | |
| Жол-жобонун тиби: Атайын жол-жобо | | | | |

Министр внутренних дел
Кыргызской Республики ________________________У.О. Ниязбеков «____» _______2023 г.

## 5. «Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү» мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча жол-жоболорду аткаруунун схемасы (алгоритми)




Министр внутренних дел
Кыргызской Республики еков «____» _______2023 г.






## 6. Административдик регламенттин талаптарын аткарууга көзөмөл

6. Административдик регламенттин талаптарынын аткарылышына ички көзөмөл (учурдагы) жана тышкы көзөмөл жүргүзүлөт.

1) Административдик регламенттин талаптарынын аткарылышына болгон ички (учурдагы) көзөмөл мамлекеттик кызмат көрсөткөн мекеменин башчысы тарабынан ар дайым ишке ашырылат.

Ички (учурдагы) көзөмөл административдик регламенттин жоболорунун, ошондой эле мамлекеттик кызмат көрсөтүү жол-жобосунда кабыл алынган чечимдердин аткарылышы жана сакталышы Кыргыз Республикасынын ИИМдин МБнын АДКнын төрагасы (кызмат адамдары) тарабынан үзгүлтүксүз текшерүү жолу менен ишке ашырылат.

Ички (учурдагы) көзөмөлдүн максаты мамлекеттик кызмат көрсөтүүдө керектөөчүлөрдүн укуктарынын бузулушун аныктоо жана четтетүү, адистердин жана кызмат адамдарынын чечимдерине, аракеттерине (аракетсиздигине) карата келип түшкөн даттанууларга (анын ичинде ишеним телефону боюнча) жоопторду кароо, чечим кабыл алуу жана даярдоо болуп саналат.

Текшерүүлөрдү жүргүзүүнүн мезгилдүүлүгү: мамлекеттик кызмат көрсөтүү процессинде күн сайын.

Пландан тышкаркы текшерүүлөр, анын ичинде мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн конкреттүү керектөөчүсүнүн арызы боюнча да жүргүзүлүшү мүмкүн.

Текшерүүлөрдү жүргүзүүнүн жыйынтыктары боюнча административдик регламенттин талаптарындагы аныкталган бузууларды четтетүү боюнча токтоосуз чаралар көрүлөт, ошондой эле Кыргыз Республикасынын мыйзамдарына ылайык күнөөлүү адамдардын жоопкерчилиги каралат.

7. Кызмат көрсөтүүнүн административдик регламентинин талаптарынын аткарылышына тышкы көзөмөл мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдү оптималдаштыруу боюнча Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин Комиссиясы (мындан ары – Комиссия) тарабынан ишке ашырылат.

Комиссиянын ишинин тартиби жана регламенти Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгы тарабынан аныкталат. Комиссиянын ишинин жыйынтыгы маалым кат түрүндө таризделет, анда аныкталган бузуулар, кемчиликтер жана аларды жоюу боюнча сунуштар белгиленет. Анын ичинде мамлекеттик кызмат көрсөтүү процессин оптималдаштыруу максатында, административдик регламентти өзгөртүү боюнча сунуштар киргизилиши мүмкүн.

Бул маалым кат ага кол коюлган учурдан тартып 3 жумушчу күндүн ичинде мекеменин жетекчисине жиберилет, ал маалым кат келип түшкөн күндөн тартып бир айлык мөөнөттө аныкталган тартип бузууларды жана кемчиликтерди четтетүү боюнча чаралар көрүлөт, мындай бузууларга жол берген кызматкерлерге жана кызмат адамдарына карата тартиптик жана административдик таасир этүү чаралары көрүлөт, ошондой эле административдик регламентти өзгөртүү демилгеленет (зарыл болгон учурда).

Тышкы көзөмөлдүн жыйынтыктары боюнча аныкталган бузуулар жана кемчиликтер боюнча мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине (тизмесине), ушул мамлекеттик кызмат көрсөтүү үчүн жооптуу мамлекеттик органдын жетекчиси тарабынан Кыргыз Республикасынын мыйзамдарына ылайык, ушул мамлекеттик кызмат көрсөтүүнү аткаруучунун жооптуу жетекчилерине карата тиешелүү тартиптик жана административдик чаралар кабыл алынышы мүмкүн.

Министр внутренних дел
Кыргызской Республики ______________________У.О. Ниязбеков «____» _______2023 г.

Административдик регламенттин талаптарынын аткарылышына тышкы көзөмөл жылына 1 жолудан кем эмес жүргүзүлөт.

## 7. Административдик регламенттин талаптарын бузган кызмат адамдарынын жоопкерчилиги

8. Мамлекеттик кызмат көрсөтүүчү мекемелердин кызматкерлеринин же кызмат адамдарынын аракеттери же аракетсиздиги, ошондой эле мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн жүрүшүндө кабыл алынган чечимдер керектөөчү тарабынан ушул мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн стандартында белгиленген тартипте даттанылышы мүмкүн.

9. Административдик регламенттин талаптарын бузгандыгы үчүн мекеменин кызматкерлери жана кызмат адамдары Кыргыз Республикасынын эмгек мыйзамдарына ылайык жоопкерчиликке тартылышат.

## 8. Корутунду жобо

10. Административдик регламент кызмат көрсөтүүлөрдүн Стандарттарына өзгөртүүлөрдү киргизүүдө же зарылдыгына жараша кайра каралууга тийиш.

## 9. Административдик регламентти иштеп чыгуучулар

**Кыргыз Республикасынын ИИМдин**
**Медициналык башкармалыгы**

Министр внутренних дел
Кыргызской Республики ______________________У.О. Ниязбеков «____» _______2023 г.